# NAXWAHA CUSUB EE

# AFSOOMAALIGA

## B U U G G A 1d

QORE : Maxamed Xaaji Xuseen Raabbi)

(JAAMACADDA UMMAADDA SOOMAALIYEED)

## النحو الجديد للغة

بالصّومَالـيّة

# NAXWAHA CUSUB EE

# AFSOOMAALIGA

## B U U G G A 1d

**QORE : Maxamed Xaaji Xuseen Raabbi)**

**(JAAMACADDA UMMAADDA SOOMAALIYEED)**

## النحو الجديد للغة

## بالصّومَالـيّة



**1416 - 1995**

**TUSAHA**

Appendices

# ARAR

Buuggani waxa weeye buug yar oo qeexayaa fikrado saleed oo Naxwe. Waxa na aan ugu talagalay ardayda dugsiyada iyo waxbarashada dadweynaha ba qofkii doonaya in uu barto naxwahaha afkiisa hooyo. Todoba xubnood ayaa uu ka kooban yahay : *1. CODAYN, 2. EREYEYN, 3. WEEDHAYN, 4. HADAL iyo QORAAL, 5. ASTAAMAYN, 6. EREYBIXIN iyo 7. JAWAABAHA LAYLISYADA.*

**1. CODAYN :** Xubinta codaynta waxa aan ku qeexay faraqa u dhexeeya alifba, xaraf iyo cod, Alifba'da waxa aan isugu hawlay Soomaalida iyo shisheeyaha baranaya afkeenna ayaa dhib ku qaba akhriska alifba'dii hore ee guddida Afsoomaaligu garatay. Dareerinta qaamuusyada iyo ereybixintu na waa ay suurtoobi weydey. Middan waxa aan ugu talagalay tijaabo ahaan si ay soomaalida akhrisataa buuggan u naqdiyaan oo talooyin uga dhiibtaan.

**2. EREYEYN :** Ereyeynta waxa weeye Lafaguridda dhaqanka iyo dhismaha ereyyada afkeenna hooyo, ama cilmiga barashda dhaqanka ereyga. Halkan waxa ku qeexan habka ugu dambeeyey ee loo kala qeexo qaybaha hadalka. Habkaas oo qaba in qayb hadal oo kasta ay lee tahay sumado ay kaga duwan tahay qaybaha kale. Marka aan habkaas ku eegay Afsoomaaliga waxa uu lee yahay saddex qaybood oo guud hadalkiisu : Magac, fal iyo Qurub.

**3. WEEDHAYN.** Xubintani waxa ay ku saabsan tahay dhaqanka naxweed ee weedhaha Afsoomaaliga, ama cilmiga barashda dhaqanka weedhaha. Habka loo qeexo weedhaha saleed iyo noocyadooda qaybta ugu horraysa ayaa aan ku qeexay.

**4. HADAL iyo QORAAL :** Waxa aan kaga faallooday xubintan dhawr meelood oo marka hadalka ay isku duubmaan laba erey. Marka qoraalka waxa laga ma maarmaan ah in la kala qoro ereyyada isku koobma. Qoraagu waa in uu aqoon u lee yahay meesha erey ka bilaamo iyo meesha uu ku dhammaado. Waa in uu kala sooci karaa koobidda, lifaaqaynta iyo lammannaanta.

Waa xubin muhim ah oo ay habboon tahay in uu akhriste kasta iyada ku horreeyo si uu u kaso sababaha ereyyo badan oo Soomaalidu hadda isku qorto aan u kala qoray.

**5. ASTAAMAYN :** Xubintani waxa ay ku saabsan tahay habka ay fikradaha weedheed u qorsheysmaan. In aan weedh saleed la kala astaamayn oo keli ah ayaa aan wax ka tilmaamay. Weedhi haddii ay sal tahay, astaan gadaal ka raacda oo keli ah ayaa ay yeelataa.

**6. JAWAABAHA LAYLISYADA.** Xubin kasta oo buuggan (Xubnaha 6d iyo 7d mooyaan ee) waxa weheliya Laylisyo. Laylisyada waxa aan ugu talagalay in uu akhristubu isku laylyo kasidda fikradaha saleed ee naxwe ee buuggan kooban ku qeexan ; dabeed na ay u suurtagasho hubinta weydiin kasta jawaabteeda. Waxa habboon marka hore, in akhristuhu ka shaqeeyo dhammaan laylisyada xubin kasta, kadib na hubiyo in Jawaabihiisu la mid yihiin jawaabaha buuggan.

**7. EREYBIXIN :** Waxa buuggan ku jira ereyyo farsamo oo badan. Kolkaas xubintani waxa ay ku saabsan tahay qeexidda macne ee erey farsamo oo kasta iyo ereyyo kale oo Afcarabi, Afingiriisi iyo Aftalyaani ah oo macne ahaan la gudboon.

# 1. CODEYN :

Codeyntu waa cilmiga barashada codadka, ha ahaato sida codku u samaysmo ama sida uu codadka kale ugu dhexdhaqmo. Xubintan waxa aan ku kala qeexayaa faraq u dhexeeya : 1. Alifba, 2. Xaraf iyo, 3. Cod.

**1.1. Alifba :** Waxa weeye calaamdaha ama sumadaha ugu yar ee dhammaan codadka af lee yahay lagu qori karo ama lagu sunti karo. Hab gaar ah oo is dabo joog ah ayaa ay lee tahay. Qaamuus marka la samaynayo ayaa alifba'da si gaar ah loogu baahan yahay. Alifba aan ka sameeyey shibbanayaashii iyo shiqalladii guddida Afsoomaaligu soo saartay waa tan :

| Weyn | Akhriga | Yar |
|---|---|---|
| 1. A | (a) | a |
| 2. B | (ba) | b |
| 3. T | (ta) | t |
| 4. E | (ee) | E |
| 5. J | (ja) | j |
| 6. X | (xa) | x |
| 7. D | (da) | d |
| 8. I | (i) | i |
| 9. R | (ra) | r |
| 10. S | (sa) | s |
| 11. G | (ga) | g |
| 12. C | (ca) | c |
| 13. F | (fa) | f |
| 14. O | (o) | o |
| 15. Q | (qa) | q |
| 16. K | (ka) | k |
| 17. L | (la) | l |
| 18. M | (ma) | m |
| 19. N | (na) | n |
| 20. U | (u) | u |
| 21. W | (wa) | w |
| 22. H | (ha) | h |
| 23. Y | (ya) | y |

1. Shaqalle : a, e, i, o, u.

2. Shibbanayaal. b, t, j, x, d, r, s,g,c,f,q,k,l,m,n, w,h,y.

Marka aad akhrido alifba'dan waxa aad ogaanaysaa in aan ka tegay shibbanayaasha kh, sh, dh, iyo shantii shaqal ee dhaadheeraa ; aa, ee, ii, oo, iyo uu. Sababaha aan uga tegay waa labo : (i) marka hore waxa ay ka kooban yihiin laba sumadood oo alifba'da ku jira, markaas waa celcelis aan alifba'du u baahnayn. (ii) Midda labaad ereyyada ay ugu horreeyaan waxa ay

qaamuuska kaga aadayaan meelo ay ereyyo kale ku aadayaan, sida :

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| Kh | Waxa ay ku aadaysaa meesha | | | | | K |
| Sh | " | " | " | " | " | S |
| Dh | " | " | " | " | " | D |
| Aa | " | " | " | " | " | A |
| Ee | " | " | " | " | " | E |
| Ii | " | " | " | " | " | I |
| Oo | " | " | " | " | " | O |
| Uu | " | " | " | " | " | U. |

Tiro ahaan alifba'dani waxa ay ka kooban tahay saddex iyo labaantan (23) xaraf ama sumadood.

**1.2.** **Xaraf** waa calaamadda ama sumadda alifba'da ka mid ah. kolkaas waxa aan odhan karaa Afsoomaaliga alifba'diisa waxa ku filan saddex iyo labaatan (23) xaraf oo keli ah.

**1.3.** **Cod** waxa weeye sanqadh afka ka soo baxda oo ay ka wakiil noqon karaan hal xaraf ama labo xaraf, sida "c", iyo "sh". Codka hore ee "c" waxa ka wakiil ah hal xaraf, codka dambe ee "sh" se waxa ka wakiil ah labo xaraf, "s" iyo "h", oo isku biiray. Halkan waxa ku cad in Afsoomaaliga xarfihiisa iyo codadkiisu aanay isku aadanayn. Middaas waxa la wadaaga afaf badan oo ay ka mid yihiin Afcarabiga, Aftalyaaniga iyo Afingiriiska. Ereyyada dhar, sheekh iyo qish mid waliba waxa uu ka kooban yahay Saddex cod-dh-a-r, sh-ee-kh, iyo q-i-sh. Haddii se laga eego xagga xarafaha, mid kasta waxa uu ka kooban yahay afar xaraf d-h-a-r, q-i-s-h, s-h-e-k.

## 1.4. LAYLISYO

**Layliska 1d.** Ereyyadani meeqa xaraf baa ay ka kooban yihiin, bal "kala sooc sida tusaalaha".

1. dad_____d-a_____(2 ) 2. qof__________( )
3. keli__________( ) 4. talo__________( )
5. baad__________( ) 6. diin__________( )
7. awr__________( ) 8. kow__________( )
9. shiish__________( ) 10. Shaadh__________( )
11. Sheekh__________( )

**Layliska 2d.** Ereyyadan meeqa <u>xaraf</u> baa ay ka kooban yihiin.

1. Shaadh __s-h-a-d__ (4) 2. Roodhi ________ ( )
3. Dhammaan ________ ( ) 4. Malab ________ ( )
5. Cayn ________ ( ) 6. Khamiis ________ ( )
7. Billad ________ ( ) 8. Biyo ________ ( )
9. Caano ________ ( ) 10. Rasaas ________ ( )
11. Nabadgelyo ________________ ( )

**Layliska 3d.** Ereyyadani meeqa <u>cod</u> baa ay ka kooban yihiin.

1. Dad __d-a__ (2) 2. Qof ________ ( )
3. Keli ________ ( ) 4. Kan ________ ( )
5. kuwan ________ ( ) 6. Godin ________ ( )
7. Xubin ________ ( ) 8. Hadli ________ ( )
9. casri ________ ( ) 10. ansaxin ________ ( )
11. beddelid ________________ ( )

**Layliska 4d.** Ereyyada meeqa <u>cod</u> baa ay ka kooban yihiin.

1. Tookh ____t - oo - kh.____ (3)
2. Haruur ________________ ( )
3. Masago ________________ ( )
4. Magaalada ________________ ( )
5. Gaashaan ________________ ( )
6. Bunduq ________________ ( )
7. Jidho ________________ ( )
8. Jirto ________________ ( )
9. Shabeel ________________ ( )
10. Hadhuudh ________________ ( )
11. Hadhuub ________________ ( )

## 2. EREYEYNTA.

Ereyeyntu waxa weeye cilmiga barashda ereyyada. Ereyyada Afsoomaaligu waxa ay guud ahaan u qaybsamaan saddex qaybood :

1. Magacyo 2. Falal iyo 3. Qurubbo.

**2.1. Magacu** waa qaybta koowaad ee qaybaha hadalka. waxa sumad u ah oo lagu gartaa oo uu yeeshaa :

1. CAYN. 2. QODOB, iyo 3. WADAR.

**1.1. Caynku** waxa weeye dhaddignimada ama laboodnimada magac, sida.

**Tusaalaha 1d :**

| labood | dhaddig |
|---|---|
| Nin | Naag |
| oday | Habar |
| awr | hal |
| wan | lax |
| orgi | ri |
| aabbo | hooyo |
| haldhaa | gorayo |
| dawac/dacaw | |
| dawaco/dacawo | |

**1.2. Qodobku** waxa weeye erey ku lifaaqma magace oo ku biiraya macrifad ama aqoonsi. Walaw, qodobbada Afsoomaaligu badan yihiin, waxa aan xubintan kaga faalloonayaa oo keli ah QODOBBADA AQOONSI.

Saddex nooc oo guud oo dhaddig iyo labood leh ayaa ay u kala baxaan qodobbada aqoonsi, sida tusahan ku cad ;

**Tusaha 1d.**

| | Labood | dhaddig |
|---|---|---|
| 1. | ka | ta |
| 2. | ku | tu |
| 3. | kii | tii |

Qodobbadani marka ay magacyada aan hore u soo sheegay ku lifaaqmaan, sidan ayaa ay u saameeyaan : 1. Marka ay ka iyo ta ku biiraan :

**Tusaalaha 2d.**

| **Labood** | **Dhaddig.** |
|---|---|
| ninka | naagta |
| odayga | habarta |
| awrka | hasha. |
| wanka | laxda |
| orgiga | rida |
| aabbaha | hooyada |
| haldhaaga | gorayada |
| dawaca/dacawga | |
| dawacada/dacawada | |

2. Marka ay ku iyo tu ku biiraan :

**Tusaalaha 3d.**

| **Labood** | **dhaddig** |
|---|---|
| ninku | naagtu |
| odaygu | habartu |
| awrku | hashu |
| wanku | laxdu |
| orgigu | ridu |
| aabbuhu | hooyadu |
| haldhaagu | gorayadu |
| dawacu/dacawgu | |
| dawacadu/dacawadu | |

3. Marka ay kii iyo tii ku biiraan :

**Tusaalaha 4d.**

| **labood.** | **dhaddig** |
|---|---|
| ninkii | naagtii |
| odaygii | habartii |
| awrkii | hashii |
| wankii | laxdii |
| orgigii | ridii |
| aabbihii | hooyadii |
| haldhaagii | gorayadii |
| dawacii/dacawgii | |
| dawacadii/dacawadii | |

Haddii aad tusaalayaasha sare u fiirsato qodob kasta waxa ka dheegma ama ka xarfama dhawr qodob oo isaga hoos yimaada, sida tusahan 2d ku cad.

**Tusaha 2d.**

| Labood | | | Dhaddig | | |
|---|---|---|---|---|---|
| ka<br>- ka<br>- a<br>- ga<br>- aha | ku<br>- ku<br>- u<br>- gu<br>- uhu | kii<br>- kii<br>- ii<br>- gii<br>- ihii | ta<br>- ta<br>- sha<br>- da<br>- ada | uu<br>- tu<br>- shu<br>- du<br>- adu | tii<br>- tii<br>- shii<br>- dii<br>- adii |

**1.3. <u>Wadartu</u>** waxa weeye sumadda saddexaad ee magacu yeesho. Noocyada wadareed ee Afsoomaaligu waa ay badan yihiin. Halkan se waxa aan kaga warramayaa magacyada uu ku biiro lifaaqa wadarayneed ee ka koobma sh<u>a</u>q<u>a</u>l iyo shi<u>bb</u>ane, (soo gaabin ; ab = shaqalka - a iyo shibbanaha - b ugu dameeya magaca oo mar labaad soo ceshama). Lifaaqan, ab, waxa uu raacaa magac lab oo hal allane (one syllable ama maqdac) ka kooban. Kelidooda iyo wadartoodu waxa ay qaataan, qodob lab, sida tusaalahan 5d.

| Keli | Wadar |
|---|---|
| mas - maska | masas-masaska |
| miis - miiska | miisas-miisaska |
| wan - wanka | wanan-wananka |
| daad - daadka | daadad-daadadka |
| gees - geeska | geesas-geesaska |
| saf - safka | safaf-safafka |
| taar - taarka | taarar-taararka. |

**1.4. <u>LAYLISYO</u>**

**<u>LAYSKA 1d.</u>** Ereyyadani waa ereyyo lab. Dhaddigooda meesha madhan ku qor.

| | <u>labood</u> | <u>dhaddig</u> |
|---|---|---|
| 1. | <u>aar</u> | <u>gool</u> |
| 2. | ey | ________ |
| 3. | doob | ________ |
| 4. | faras | ________ |
| 5. | diiq | ________ |
| 6. | adeer | ________ |
| 7. | awow | ________ |
| 8. | abti | ________ |
| 9. | wiil | ________ |
| 10. | abees | ________ |
| 11. | sodog | ________ |

**LAYLISKA 2d.** Ereyyadan qodob ku biiri, dabeed dhaddig iyo labood u kala sooc :

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1. Shaadh, | 2. Macawis, | 3. Garbasaar, | 4. Shukmaan, |
| 5. Masar, | 6. Maro, | 7. Surwaal | 8. Saacad, |
| 9. shaati, | 10. Fasaleeti, | 11. kab, | 12. suun, |
| 13. cimaamad, | 14. Shaal, | 15. Malkhabad | 16. Googarad, |
| 17. Kesheli, | 18. Weesaaq, | 19. silsilad, | 20. Fargal. |

**Layliska 3d.** Ereyyadan kelida ah wadartooda ku qor meesha bannaan.

1. Nin___niman______ 2. Fin__________
3. Tiir__________ 4. Mar__________
5. Muus__________ 6. Moos__________
7. Suun__________ 8. Shaadh__________
9. Hab__________ 10. San__________
11. Af__________

**2.2. Falku** waa qaybta labaad ee qaybaha hadalka. Sumadaha lagaga sooco qaybaha kale ee hadalka waxa ka mid ah 1. Goorayn (tense) iyo 2. Qofayn (person). Ereygii yeesha labadan sumadood waa fal.

**2.1. Goorayntu** waxa weeye habka falku isula rogrogo waqtiga. Ereyyada qaad, tag, weyn iyo cas waa fal, sidan ayaa ay goorayntoodu ama rogrogidoodu tahay :

| Goorayn amar | goorayn joogto | goorayn socod joogto | goorayn tagto | goorayn socod tagto |
|---|---|---|---|---|
| qaad | qaadaa | qaadayaa | qaaday | qaadayay |
| tag | tagaa | tegayaa | tegay | tegayay |
| weynaw | weynaadaa | weynaanayaa | weynaaday | waynaanayay |
| casaw | casaadaa | casaanayaa | casaaday | casaanayay |

Waxa tusaalahan ku cad in ereyyo aynu hore tilmaame ugu naqaanay ay goorayn yeesheen oo fal noqdeen.

**2.2. Qofayntu** waa qaabka ama dhismaha falku yeesho marka uu magacuyaallada ku aado, sida tusahan 7d. ku cad :

| | | | Fal Socod Joogto | |
|---|---|---|---|---|
| Keli | waa | aan<br>aad<br>uu<br>ay | tegayaa<br>tegaysaa<br>tegayaa<br>tegaysaa | weynaanayaa<br>weynaanaysaa<br>weynaanayaa<br>weynaanaysaa |
| wadar | | aannu<br>aynu<br>aydin<br>ay | tegaynaa<br>tegaynaa<br>tegaysaan<br>tegayaan | weynaanaynaa<br>weynaanaynaa<br>weynaanaysaan<br>weynaanayaan. |

Fig. 4 dhismaha falalka aan hoose ka suntanayni waxa uu la mid yahay mid ka mid ah kuwa sunta.

Tusahan waxa ku qeexan in uu yeesho shan (5) qofaynood marka falku uu ku aado magacuyaallda yeeleed (subject pronouns). Middan oo sii xoojinaysa in ereyyada Afsoomaaliga hawsha tilmaanta qabtaa ay fal yihiin qayb ahaan.

**2.3. Laylisyo**

**Layska 1d.**

Dhammaan falalkan goorayntood waa goorayn amar. waxa aad u beddeshaa goorayn socod (1) joogto iyo (2) tagto ba :

| | amar | socod joogto | socod tagto. |
|---|---|---|---|
| 1. | cun | cunayaa | cunayay |
| 2. | cab | ____________ | ____________ |
| 3. | dheeraw | ____________ | ____________ |
| 4. | qas | ____________ | ____________ |
| 5. | door | ____________ | ____________ |
| 6. | fur | ____________ | ____________ |
| 7. | xidh | ____________ | ____________ |
| 8. | jar | ____________ | ____________ |
| 9. | cuslaw | ____________ | ____________ |
| 10. | fududaw | ____________ | ____________ |
| 11. | tir | ____________ | ____________ |

**Layliska 2d.**

Dhammaan falalkani waa goorayn amar waxa aad u beddeshaa goorayn joogto iyo goorayn tagto.

| | **amar** | **joogto** | **tagto** |
|---|---|---|---|
| 1. | shid | shidaa | shiday |
| 2. | dir | ____________ | ____________ |
| 3. | hadal | ____________ | ____________ |
| 4. | wac | ____________ | ____________ |
| 5. | maqal | ____________ | ____________ |
| 6. | bar | ____________ | ____________ |
| 7. | tun | ____________ | ____________ |
| 8. | gaabnaw | ____________ | ____________ |
| 9. | jabnaw | ____________ | ____________ |
| 10. | xidhnaw | ____________ | ____________ |

**Layliska 3d.**

Meelaha madhan ee tusahan dhismaha ku habboon ee falalka ku buuxi.

| | **M. yeeleed** | **fur** | **dhuuban.** |
|---|---|---|---|
| | aan | furay | 1.________ |
| | aad | 2.________ | dhuubanaatay |
| | uu | 3.________ | 4.________ |
| | ay | furtay irridda | 5.________ |
| waa | | | |
| | aannu/aynu | 6.________ | 7. |
| | aydin | furteen | 8.________ |
| | ay | 9.________ | 10.________ |

**Layliska 4d.**

Meelaha madhan ee tusahan dhismaha ku habboon ee falalka ku buuxi.

| | | | **Goorayn joogto** | |
|---|---|---|---|---|
| Keli | | | <u>hadal</u> | <u>buurnaan</u> |
| | | aan | 1.________ | buurnaadaa. |
| | | aad | hadashaa | 2.________ |
| | | uu | 3.________ | 4.________ |
| | | ay | 5.________ | buurnaataa |
| | waa | | | |
| Wadar | | aannu/aynu | hadalnaa | 6.________ |
| | | aydin | 7.________ | buurnaataan |
| | | ay | 8.________ | 9.________ |

**2.3. Qurubku** waa qaybta saddexaad ee hadlaka, sumadaha magaca iyo kuwa falka aan mid na yeelan. Halkan se waxa aan wax ka odhanayaa XIDHIIDHIYAASHA : 1. iyo, 2 ama iyo 3, oo.

**3.1. Xidhiidhiyaha "iyo",** wax uu isku xidhaa laba magaca, sida Tusaallaha 1d.

1. Cali iyo Cabdi ayaa tegay.
2. Waxa aan arkay caasha iyo Canab.
3. Shaati iyo surwaal baa ninku sitaa.
4. Wiilkii waran iyo gaashaan baa uu haystaa.
5. Caleen iyo midho ayaa geedku lee yahay.

**3.2. Xidhiidhiyaha "ama",** waxa uu kala reebaa laba magac ama laba fal.

(i) Marka uu kala reebo laba mgaca waa sidan : Tusaalaha 2d.

1. Godin ama masaar ayaa aan soo gadanayaa.
2. Inanka ama inanta iigu yeedh.
3. Fariintan ninka ama naagta u sheeg.
4. Caasha ama cibaado ayaa maamuladdu rabtaa.
5. Agaasimuhu waxa uu doonayaa shaah ama bun.

(ii) Marka uu kala reebo labada fal na weedhaha "waa" xanbarsani iyo kuwa "baa/ayaa" xanbaarsani waa ay kala dhisma duwan yihiin, sida tusaalaha 3d.

(i) Weedhaha "ayaa/baa".

1. Gabadhii ayaa fadhida ama joogta hadda.
2. Koobkii baa dhacay ama jabay shalay.
3. Baabuurkii ayaa tegaya ama baxaya imminka.
4. Caleentii baa go'aysa ama daadanaysa xilligan.
5. Geedka ayaa abaarsaday ama qalalay mar hore.

(ii) Weedhaha "waa".

1. Gabadhii waa (ay) fadhidaa ama (waa ay) joogtaa hadda.
2. Koobkii waa (uu) dhacay ama (waa uu) jabay shalay.
3. Baabuurkii waa (uu) tegayaa ama (waa uu) baxayaa imminka.
4. Caleentii waa (ay) go'aysaa ama (waa ay) daadanaysaa xilligan.
5. Geedku waa (uu) abaarsaday ama (waa uu) qalalay mar hore.

**3.3. Xidhiidhiyaha "OO"** waxa uu isku xidhaa laba fal, sida, Tusaalaha 12d,

1. Askarigii baa kacay oo eegay cadawgii.
2. Ilmihii ayaa kufay oo ooyay.
3. Intixaankii dhawr arday ayaa kasay oo bixiyay jawaab fiican.
4. Afadii ayaa dhaamisay oo rartay haamihii.

## 3.4. Laylisyo

**Layska 1d.**

Labadan weedhood isku darkooda u qor sida tusaalaha.

1. a. Maamulaha ayaa baxay.
   b. Agaasimaha ayaa baxay.
   t. Maamulaha iyo agaasimaha ayaa baxay.

2. a. Qalinka ayaa jabay.
   b. Dhalada ayaa jabtay.
   t. ______

3. a. Qalinka ayaa dhacay.
   b. Qalinka ayaa jabay.
   t. ______

4. a. Islaanta ayaa timid.
   b. Inanta ayaa timid.
   t. ______

5. a. Biyihii ayaa kululaaday.
   b. Biyihii ayaa karay.
   t. ______

6. a. Shaadh ayaa gubtay
   b. Shaayad ayaa gubatay
   t. ______

7. a. Raadiyaha ayaa daarmay.
   b. Raadiyaha ayaa hadlay.
   t. ______

8. a. Baabuur baa muuqda.
   b. Baaskeel baa muuqda.
   t. ______

9. a. Ilmaha caanihii baa ka xumaaday.
   b. Ilmaha caanihii baa ka daatay.
   t. ______________________________

10. a. Neefkii libaax baa helay.
    b. Neefkii libaax baa cunay.
    t. ______________________________

11. a. Gabadhii mas baa qaniinay.
    b. Hooyadeed mas baa qaniinay.
    t. ______________________________

**Layliska 2d.**

Labadan weedhood kala reebiddooda u qor sidan Tusaalaha.

1. a. Sonkor ayaa aan soo iibinayaa.
   b. Bariis ayaa aan soo iibinyaa.
   t. Sonkor ama bariis ayaa aan soo iibinayaa.

2. a. Dhalo ayaa jabtay.
   b. Muraayad ayaa jabtay.
   t. ______________________

3. a. Caleentii baa daadatay.
   b. Ubaxii baa daatay.
   t. ______________________

4. a. Dabkii baa shidmay.
   b. Dhuxushii baa shidantay.
   t. ______________________

5. a. Daruur baa cirku lee yahay.
   b. Ceeryaamo baa cirku lee yahay.
   t. ______________________

6. a. Qalin i sii.
   b. Masaxad i sii.
   t. ______________________

7. a. Sinimihii Cali baa galay.
   b. Riwaayaddii Cali baa galay.
   t. ______________________

8. a. gurigii Caasha ayaa tagtay.
   b. xaafadda Caasha ayaa tagtay.
   t. ______________________

9. a. Shaadhkii ayaa jeexmay.
   b. Surwaalkii ayaa jeexmay.
   t. ______________________

10. a. Bakhaarkii Cali baa tegay.
    b. Dukaankii Cali baa tegay.
    t. ______________________

11. a. Inankii baa yimid.
    b. Inantii baa timid.
    t. ______________________

**<u>Layliska 3d</u>**. labadan weedhood kala reebiddooda u qor sida tusaalaha.

1. a. Caashi waa (ay) timid.
   b. Caashi waa (ay) maqan tahay.
   t. <u>Caashi waa (ay) timid ama (waa ay) maqan tahay</u>.

2. a. Ninku waa (uu) hadalayaa.
   b. Ninku waa (uu) tegayaa.
   t. ______________________

3. a. Dabkii waa (uu) baxayaa.
   b. Dabkii waa (uu) shidmay.
   t. ______________________

4. a. Geedku waa (uu) magoollan yahay.
   b. Geedku waa (uu) cagaaran yahay.
   t. ______________________

5. a. Irriddu waa (ay) xidhan tahay.
   b. Irriddu waa (ay) ceshan tahay.
   t. ______________________

6. a. Geelii waa (uu) caymaday.
   b. Geelii waa la dhacay.
   t. ______________________

7. a. Awrkii waa (uu) lumay.
   b. Awrkii waa (uu) caymaday.
   t. ______________________

8. a. Cali waa (uu) gudbi intixaanka.
   b. Cali waa (uu) dhici intixaanka.
   t. ______________________

9. a. Gidaarku waa (uu) dhismi.
   b. Gidaarku waa (uu) dumi.
   t. ______________________________

10. a. Xoghayihii waa (uu) baxay.
    b. Xoghayihii waa (uu) hoyday.
    t. ______________________________

11. a. Ardaygu waa (uu) bukaa.
    b. Ardaygu waa (uu) cadhaysan yahay.
    t. ______________________________

## 3. WEEDHEYNTA.

Weedhayntu waxa weeye cilmiga barashada weedhaha.

### 3.1. Weedhaha Saleed :

Waxa af waliba lee yahay WEEDHO SALEED oo gundhig u ah weedheyntiisa, dhawr nooc na waa ay u kala baxaan. Weedha saleed waxa badi lagu gartaa laba amuurood.

*1. REEBBID* : Erey ka ma bixi karo ereyyadeeda.

*2. QURUB WEEDHEED* ayaa ay badi xanbaarsan tahay ama la socda.

**1.1. Reebiddu** waxa weeye marka erey laga saaro weedh saleed. Macnaha gaar ahaaneed ee weedh saleed waa uu doorsoomaa ama burburaa marka bixid erey dhacdo, sida.

**Tusaalaha 1d.**

Weedho saleed
1. Nin baa hadlay.
2. Baabuur ayaa nin jiidhay.
3. Aabbihiis baa lacag wiilka siiyey.

i) Marka ereyga hore baxo.

1. * baa hadlaya.
2. * ayaa nin jiidhay.
3. * baa lacag wiilka siiyay.

ii) Marka ereyga labaad baxo

* 1. Nin hadlayaa
* 2. Baabuur nin jiidhay.
* 3. Aabbihiis lacag wiilka siiyey.

iii) Marka ereyga saddexaad baxo.

1. Nin baa.
2. Baabuur ayaa jiidhay.
3. Aabbihiis baa wiilka siiyey.

Weedhaha (i) iyo (iii) waa ay naxwe jaban yihiin. kuwa (ii) na waa macne dhiman yihiin. kolhaas waxa aynu odhan karnaa weedhaha saleed erey keli ihi ka ma bixi karo. Haddii se uu ka baxo, weedhii saleed waxa ay isu beddelaysaa weedh macne dhiman ama naxwe jaban.

**1.2. Qurub weedheedku** waxa weeye erey qurub ah oo inta badan la socda weedhaha saleed, sida saddexda weedhood ee sare (tusaalaha 1d).

Weedhahan hoos ku qoran, haddii aad ka bixiso ereyga suntan oo ah qurub weedheed waxa ay isu beddelayaan weedho dhiman, sida :

**Tusaalaha 2d.**

| | |
|---|---|
| i) 1. Wiilka ayaa yimid. | ii) 1. Wiilka yimid. |
| 2. Cabdi baa qalin helay. | 2. Cabdi qalin helay. |
| 3. Caashi waa tegaysaa. | 3. Caashi tagaysaa. |

Waxa tusaalahan ku cad in weedhaha qurubbada weedheed xanbaarsani ay buuxaan naxwe ahaan oo sal yihiin (erey ka ma bixi karo) ; marka qurubbada weedheed baxaan na ay weedhihii noqonayaa weedho naxwe ahaan dhiman oo aan sal ahayn.

Weedhaha saleed waa in ay naxwe ahaan iyo mance ahaan ba buuxaan oo aanuu erey na ka bixin karin.

**3.2. Noocyada** Weedhaha saleed waxa ay u qaybsamaan dhawr qaybood oo guud. Halkan se waxa aan kaga faalloonayaa qaybta kowaad oo ah kuwa falkoodu qaato hal magac.

Weedhaha saleed ee falkoodu qaato hal magac waxa weeye kuwa falkoodu yahay magudbe. Weedhaha noocan ihi waxa ay u qaybsamaan shan nooc marka xagga falkoodh laga eego : *1 Fal ABYANE, 2. Fal MA-ABYANE, 3. Fal FARCAN, 4. Fal TILMAAMEED. iyo 5. Fal LAMMAANE.*

**2.1. Nooca 1d ;** Weedhaha nooca kowaad waxa ay xanbaarsan yihiin fal abyane sal ah. Fal abyanuhu gadaal keli ah ayaa uu iska rogrogaa. Dhammaan weedhaha hoos ku qorani waxa weeye weedho ah nooca kowaad oo falkoodu yahay fal abyane saleed, Sida :

**Tusaalaha 3d.**

1. Ardayga ayaa kacay.
2. Faraska ayaa dananay.
3. Wasiir baa hadlaya.
4. Shinbir baa duusha.
5. Ilmuhu waa uu koraa.

**2.2. Nooca 2d.** Weedhaha noocan labaad waxa ay xanbaarsan yihiin Fal ma-abayne. Fal ma-abyanuhu gadaal iyo hore ba waa uu iska rogrogaa. Weedhahani waa kuwo tiro yar, waxa ka mid ah kooxdan weedhan keli ah, Tusaalaha 4d.
1. Ergo ayaa timid.

**2.3. Nooca 3d.** Weedhahan nooca saddexaad waxa fal u ah fal farcan. Falka farcani waa fal aan sal ahayn. Falka farcani waxa weeye fal salkiisa lifaaq ku biirmay. Bal isu fiiri labadan fal, mid sal yahay, mid na, farcan yahay :

| SAL | FARCAN | LIFAAQ |
|---|---|---|
| qaaday | qaadmay | -m- |
| buuxay | buuxsamay | -sam- |
| baxay | baxsaday | -sad- |
| qoday | qodmay | -m- |

Haddii aan weedho geliyo falalkan farcan, waxa dhalanaya weedho saleed oo falkoodu farcan yahay, hal magac na xanbaarsan, sida :

**Tusaalaha 5d.**

1. Miiskii baa qaadmay.
2. Ceelkii ayaa buuxsamay.
3. Eedeysanihi waa uu baxsaday.
4. God baa qodmay.

**2.4. Nooca 4d.** Noocan afraad ee weedhaha saleed ee hal magac qaata waxa fal u ah fal hawl tilmaameed qabta (fal tilmaameed) sida weedhahan hoose.

**Tusalaha 6d.**

1. Cali baa dheer.
2. Geedka ayaa cagaaran.
3. Buugga ayaa yar.
4. Qalinka ayaa jaban.
5. Inanta ayaa cas.

**2.5. Nooca 5d.** Noocan shanaad ee weedhaha saleed ee hal magac qaata, waxa fal u ah fal lammaane (fal hawl tilmaame qabta iyo fal ahaansho), sida, tusaalaha 7d.

1. Cabdi waa uu weyn yahay.
2. Laantu waa uu cagaaran tahay.
3. Qorigu waa uu jaban yahay.
4. Hashu waa ay lammaan tahay.
5. Midabkiisu waa uu cas yahay.

## 3.3. Laylisyo

**Layliska 1d.**

Weedhahan kuwa macne buuxa (B) ku qor, kuwa macne dhiman na (D) ku qor, sida tusaalaha.

| | | |
|---|---|---|
| D | 1. | Geed baxaya, |
| B | 2. | Wiilka ayaa qoslay. |
| | 3. | Baa meesha tegay. |
| | 4. | Ayaa guriga ooday. |
| | 5. | Intixaankii waa fiicanaa. |
| | 6. | Mas baa jiiq leh. |
| | 7. | Danjire ayaa xamar. |
| | 8. | Buug jeexan. |
| | 9. | Qalin waa jaban. |
| | 10. | Ceel baa qodan. |
| | 11. | Tuug baa boorso dafay. |
| | 12. | Meel baa. |

**Layliska 2d.**

Weedhahan qurub weedheed ku habboon ku qor meesha bannaan, sida tusaalaha.

1. Wiilka ___ayaa___ baasgeelka wata.
2. Ninku ______ geeljire.
3. Caasha ______ guriga tagaysa.
4. Caashi ______ ay tegaysaa xamar.
5. Kan ______ fasalka joogay.
6. Kani ______ uu joogay fasalka.
7. Cabdi ______ geedka koraya.
8. Cabdi ______ uu korayaa geedka.
9. Inantu ______ ay hadlaysaa.
10. Inanta ______ hadlaysa.

**Layliska 3d.**

Falka weedh kasta oo weedhahan ka mid ah fal abyane, fal ma-abyane, fal farcan, fal tilmaameed, iyo fal lammaane kol ba kii uu yahay falku ku qor meesha bannaan, sida tusaalaha.

abyane____________ 1. Aabbiis baa hadlaya.
____________ 2. Xaaskii ayaa yimid.
____________ 3. Tuugga ayaa baxsaday.
____________ 4. Arday baa baxay.
____________ 5. Ilmihii baa orday.
____________ 6. Canbuhu waa uu weyn yahay.
____________ 7. Suunka ayaa dheer.
____________ 8. Reerkii baa guuray.
____________ 9. Irridii ayaa furantay.
____________ 10. Cibaado ayaa timid.
____________ 11. Wiilka ayaa qoslaya.
____________ 12. Albaabkii baa xidhamay.
____________ 13. Geedku waa uu magoolan yahay.
____________ 14. Qalinka ayaa gaaban.
____________ 15. Hablihii waa ay yimaadeen.
____________ 16. Ceelku waa uu dheer yahay.
____________ 17. Kan baa cas.
____________ 18. Ashuunkii baa buuxsamay.
____________ 19. Tani waa ay culus tahay.
____________ 20. Laantu ayaa qalalan.
____________ 21. Nalkii baa damay.

**Layliska 4d.**

Weedhahan weedh kasta nooca 1d, 2d, 3d, 4d, iyo 5d, kii ay tahay ku hore qor, sida tusaalaha.

Nooca 3d____________ 1. Baabuurkii baa qalibmay.
____________ 2. Mootadii baa jabtay.
____________ 3. Safarkii ayaa yimid.
____________ 4. Shaadhkan ayaa cad.
____________ 5. Ardaygu waa uu fiican yahay.
____________ 6. Shukmaankii baa jeexmay.
____________ 7. Caanaha baa badan.
____________ 8. Idinku waa aydin timaadaan.
____________ 9. Qolku waa uu kooban yahay.
____________ 10. Irriddii ayaa ceshantay.
____________ 11. Beeshii baa rooban.
____________ 12. Wiilkii ayaa ooyey.
____________ 13. Libaaxii baa booday.
____________ 14. Hilibkii ayaa solmay.
____________ 15. Baaquligu waa uu weyn yahay.
____________ 16. Annagu waa aannu nimid.
____________ 17. Raggii waa ay joogaan.
____________ 18. Furaashka ayaa fudud.
____________ 19. Joodarigu waa uu fudud yahay.
____________ 20. Madiibaddii ayaa daboolantay.

## 4. Hadal iyo Qoral.

Afafka illaa maanta qoran mar waa lagu hadalaa, mar na waa la qoraa. Walaw aad loogu dadaalo in af kasta sida loogu hadlo loo qoro, hadda na weli aad ayaa ay u kala duwan yihiin af kasta heerkiisa hadal iyo heerkiisa qoraal, maxaa yeelay marka hadalka waa lagu degdegaa oo ay ereyyadu isku koobmaan. Marka se qoraalka erey kasta gaar ahaan baa loo qoraa oo loo hubsadaa erey weliba bilawgiisa iyo dhammaadkiisa. Kolkaas Afsoomaaliga waxa ka buuxa meelo badan oo ay isku koobmaan laba erey ama in ka badani. Xubinta buuggan waxa aan ku qeexayaa dhawr meelood oo ay laba erey isku koobmaan, intii aan afka la qori illaa maanta na dadka aan aqoon cilmi ama naxwe u lahayn ay isku qoraan marka ay Afsoomaaliga qorayaan. Qeexiddani waxa aan u cuskaday laba sharci oo aasaas u ah kala qoridda ereyyada. Sharciga 1d. Erey la ma kala qori karo, haddii macnihiisu is beddelayo ama burayo, sida, tusaalahan 1d.

kala qorid.

1. Erey sal ah. "arag" -------> ar ag

2. Erey kooban "waxaan" --------> { wax aan / waxa aan }

Marka hore ee ereygu sal yahay kala qoriddiisu waa ay jaban tahay oo macnihiisii ayaa doorsoomay ama jabay. Marka dambe ee ereygu kooban yahay se, kala qoriddiisu labada siyood ba macnihoodu waa isla sidii hore, waayo koobidda ayaa laba macno yeelan karta, sida tusaalaha 2d.

1. Wax aan jirin baa aad sheegtay.
2. Waxa aan rabaa qalin.

Sharciga 2d. Haddii erey laba erey ama in ka badan laga dhigo, ereyyada ka dhashay kala qoridda, waa in erey kastaa ka mid noqdaa qaybaha hadalka ee afkaas, isaga oo aan macnihii hore wax iska beddelin.

Meelaha ay laba erey isku koomaan ee ay habboon tahay in la kala qoro marka qoraalka waxa ka mid ah labadan meelood : 1. MAGACUYAAL YEELE IYO EREY KALE, 2. QURUBKA "MA" IYO EREY KALE.

**4.1. Magacuyaal yeeleed** iyo erey kale waa isku koobmaan marka hadalka, waxa na habboon in la kala qoro marka qoraalka. Waxa shardi ah marka qoraalka in magacuyaal yeeleed gooni loo qoro, ereyga ku biirmaa nooc kasta ha ahaado ee.

Magacuyaallada yeeleed waxa weeye kuwan, tusaalaha 1d.

| | | **keli** | **Wadar** |
|---|---|---|---|
| | | | |
| Qofka 1d | | aan | aannu/aynu |
| Qofka 2d | | aad | aydin |
| Qofka 3d. | lab | uu | ay |
| | dhad. | ay | |

Ereyga ama ereyyada la koobma magacuyaalladan waa ay ka hor maraan, waxa na ka mid ah "in", "waxa", "baa", iyo "waa". Koobidda afartan erey iyo magacuyaallada yeeleed ee sare, waxa ay u fidsamayaa sidan, tusaalaha 2d,

**1. "in"** a) Koobid.

| | | | |
|---|---|---|---|
| | inaan | tago | |
| | inaannu | tagno | |
| | inaynu | " | |
| ma | inaad | tagtid | baa aad rabtaa ? |
| | inaydin | tagtaan | |
| | inuu | tago | |
| | inay | tagto | |
| | " | tagaan | |

b) Fidsanaan.

| | | | |
|---|---|---|---|
| ma in | aan | tago | baa aad rabtaa ? |
| | aannu | tagno | |
| | aynu | " | |
| | aad | tagtid | |
| | aydin | tagtaan | |
| | uu | tago | |
| | ay | tagto | |
| | " | tagaan | |

**2. "waxa"** a) Koobid.

| | | |
|---|---|---|
| waxaan | rabaa | roodhi. |
| waxaannu | rabnaa | |
| waxaynu | " | |
| waxaad | rabtaa | |
| waxaydin | rabtaan | |
| wuxuu | rabaa | |
| waxay | rabtaa | |
| " | rabaan | |

b) Fidsnaan.

| | | | |
|---|---|---|---|
| waxa | aan | rabaa | roodhi. |
| | aannu | rabnaa | |
| | aynu | " | |
| | aad | rabtaa | |
| | uu | rabaa | |
| | ay | rabtaa | |
| | " | rabaan. | |

**3. "Baa"** a) <u>Koobid</u>

| | | |
|---|---|---|
| Qalin | baan | haystaa |
| | baannu | haysannaa |
| | baynu | " |
| | baad | haysataa |
| | baydin | haysataan |
| | buu | haystaa |
| | bay | haysataa |
| | " | haystaan |

b) <u>Fidsanaan</u>.

| | | |
|---|---|---|
| Qalin baa | aan | haystaa |
| | aannu | haysannaa |
| | aynu | " |
| | aad | haysataa |
| | aydin | haysataan |
| | uu | haystaa |
| | ay | haysataa |
| | " | haystaan |

**4. "waa"** a) <u>Koobid</u>

| | | |
|---|---|---|
| waan | arkay | Xamar. |
| waannu | aragnay | |
| waynu | " | |
| waad | aragtay | |
| waydin | aragteen | |
| wuu | arkay | |
| way | aragtay | |
| " | arkeen | |

b) <u>Fidsanaan</u>.

| | | | |
|---|---|---|---|
| <u>Waa</u> | aan | arkay | Xamar. |
| | aannu | aragnay | |
| | aynu | " | |
| | aad | aragtay | |
| | aydin | aragteen | |
| | uu | arkay | |
| | ay | aragtay | |
| | " | arkeen | |

**4.2. <u>Qurubka "ma"</u>** iyo erey kale waxa ay isku koobmaan marka <u>hadalka</u>, waxa na habboon in la kala goro marka <u>Qoraalka</u>. Waxa shardi ah marka qoraalka in qurubka <u>"ma"</u> gooni u qormo, erey kasta ha ku biiro ee, sida kuwa sare aan u kala qoray.

Ereyyada la koobmaa qurubka "ma" waa ay faro badan yihiin, halkan se waxa aan ku tilmaamayaa marka uu ku koobmo *MAGACUYAALLADA YEELEED, MEELEEYE, iyo FALAHAANSHO*, Sida,tusaalayaasha,3d.

**1. "M. yeeleed"** a. <u>Koobid</u>

| | |
|---|---|
| Maan | tegin magaaladdi. |
| Maannu | |
| maynu | |
| maad | |
| maydin | |
| muu | |
| may | |
| " | |

b) Fidsanaan.

| | | |
|---|---|---|
| Ma | aan<br>aannu<br>aynu<br>aad<br>aydi<br>uu<br>ay<br>" | tegin magaaladii. |

**2. "Meeleeye"** a. Koobid.

(i) Keli ah

| | | |
|---|---|---|
| lafoole | kama | imam. |
| baabuur | kuma | |
| Cabdi lacag | lama | |
| walaalkay | uma | |

(ii) Lammaan

| | | |
|---|---|---|
| Aabbohood xoolo | ugama | tegin. |
| Ninku wiilka xamar | uguma | |
| Odaygii xaaskiisa lacag | ulama | |
| Aga asmuhu xafiiks qalab | kagama | |
| Adeegihii qolka fure | kalama | |
| Inantu inanka baabuur xamar | kulama | |

b. Fidisanaan

(i) Keli ah

| | | |
|---|---|---|
| lafoole | ka | ma iman. |
| Baabuur | ku | |
| Cabdi lacag | la | |
| walaalkay | u | |

(ii) Lammaan

| | | |
|---|---|---|
| Aabbohood xoolo | uga | |
| Ninku wiilka Xamar | ugu | |
| Odaygii xaaska lacag ula | ula | ma tegin. |
| Agaasimihu xafiika qalab | kaga | |
| Adeegihii qolka fure | kala | |
| Inantu inanka baabuur | Xamar kula | |

**3. "Falahaansho"** a) Koobid

Ninku waayeel maaha.
Ninkii wargeleen maahayn.

b) Fidsanaan.

Ninku waayeel ma aha.
Ninkii wargaleen ma ahayn.

## 4.3. Laylisyo

Ereyga qaansada ku jiraa waa laba erey oo isku koobmay. Fidsanaantooda ku qor meesha bannaan, sida tusaalaha.

1. (Waxaan) wax aan jirin baa uu sheegay.
2. (Maan) ______
3. (Maad) ______
4. (Muu) ______
5. (May) ______
6. (Maannu) ______
7. (Maynu) ______
8. (Maydin) ______
9. (May) ______

(2–9) Tegin dugsigii.

10. (Goorma)______ ayaa aad tegaysaa ?
11. (Maka)______ timid xamar ?
12. (Buuggaan)______ hayo ma rabtaa.
13. (Qalinuu)______ lee yahay ma ku tusay ?
14. Saacad (bay)______ sidataa.
15. (Buugaan)______ jirin baa uu doonayaa.
16. Ma hoy (baad)______ haysataa ?
17. (Waxaad)______ lee tahay ma arag ?
18. (Waqtima)______ ayaa aad imanaysaa ?
19. Mar (mala)______ timid ardayda ?
20. Weli xamar (maku)______ tagtay dayuurad ?

## 5. ASTAAMAYNTA.

Astaamayntu waxa weeye arrin u gaar ah fikrad qeexid weedheed, iyadu na waxay ay salka ku haysaa sharcigan.

Weedh la ma kala astaamayn karo, haddii fikradda ay qeexaysaa doorsoomayso ama ay burayso. Halkan waxa aan ku qeexayaa *(i). WEEDHO ASTAAMAYN QALDAN*, (kuwa hakadka leh) iyo (ii). *WEEDHO ASTAAMAYN SUGAN* (kuwa aan hakadka lahayn).

Weedhaha, hoose, kuwa astaamaynta qaldani waa ay macne daran yihiin, kuwa astaamaynta sugani na waa macne toosan yihiin. Si aad macne darrida dhihidda weedha u ogaatid hadalka haki marka aad hakadka dhahaysid weedhaha hakadka leh, marka kale ha hakan.

**Tusaalaha 4d.**

| (i) | (ii) |
| --- | --- |
| 1. Cali, ayaa yimid. | 2. Cali ayaa yimid. |
| 3. Ninka ayaa libaax, dilay. | 4. Ninka ayaa libaax dialay. |
| 5. Afadu waa, timid. | 6. Afadu waa timid. |
| 7. Baabuurkii baa, jabay. | 8. Baabuur baa jabay. |
| 9. Dabkii waa, shidmay. | 10. Dabkii baa shidmay. |

Hakadku "," weedhaha hore macne ku biirin maayo. Markaas ereyyada weedh kasta kala soocidoodu qiime naxwe ma laha.

# APPENDICES
## I. HADALKA IYO QORAALKA

Luqadaha adduunka oo dhan, waxa jira hadal sheekaysi ama haasaawe ah oo caadi ah, iyo hadal qoran oo aan caadi ahayn. Hadalka sheekaysi ah waxa aan ku magacaabayaa hadal ; kan qoran na waxa aan ku magacaabayaa qoraal. Qoraalka Afsoomaaligu caadi ma aha ; maxaa yeelay dhegaha ayaa aan u baran. Kan hadalka ihi se waa caadi, oo dhegaha ayaa u bartay. Marka qoraalka, waxa laga ma maarmaan ah in erey kasta gooni loo qoro, inta badan na loo akhriyo. Marka hadalka see wax jirta, in lagu degdego dhihidda weedha oo taasi ay keento in ay is dhexygalaan ama isku dhafmaan dhawr erey.

Bilaa ba, uu afku ama luqaddu ka bilaabanto hadal ; barshada hadalka iyo barashada qoraalka na ay horrayso barashada hadalku, waxa dhacda in aan aragti aqooneed loo wada lahayn marka erey bilaabmo iyo marka uu dhammaado. Hadal na haddii dhakhso loogu dhawaaqo, oo aan aragti loo lahayn dhammaadka iyo bilawga erey, waxa la ma huraan ah in dhawr erey isku erey loogu dhawaaqo. Qaladka caynkaas ah ee hadalka ka duwa qoraalka, waxa leh afaf badan oo dunida lagaga hadlo, qaarkood ay yihiin kuwo muddo badan qorraa si xoog ah na looga shaqeeyey, oo uu ka mid yahay Afingiriisku. Walaw, faraqaas hadalku keenay intiisii badnayd laga dabar gooyay Afingiriiska, hadda na ilaa maanta, waxa marka hadalka isku dhafma falgargaare (auxiliary) iyo qurub diidmo (negative particle), sida :

| | **Afingiriisi** | **Afsoomaali** |
|---|---|---|
| Hadal : | "I won't come". | "Lama iman". |
| |  |  |
| | will not | la ma |
| Qoraal : | I will not come | La ma iman. |

Marka hadalka, ereyga "lama" waxa weeye qurub (xaraf, particle) maldah iyo qurub diidmo oo isku dhafmay. Waxa waajib ah in la kala qoro marka qoraalka. Waxa ay sidaasi hawl yaraynaysaa marka la doonayo in la cilmiyeeyo dhismaha ama naxwaha afka oo laga ma maarmaan u ah horumarintiisa iyo kobcintiisa.

Marka hadal iyo qoraal la kala hufayo, waxa loo cuskadaa laba sharci oo ka mid ah sharciyada ka abuurmay cilmiga afafka. Ka hore waxa weeye sharci qaba : "Erey la ma kala qori karo, haddii macnihiisu doorsoomayo ama jabayo". Midkan waxa tusaale u ah :

| | **Erey dhan.** | **Erey kooban.** |
|---|---|---|
| 1. Ereyga : | doorsaday | waxaan |
| 2. Kala qoriddiisa : | door saday* | waxa aan |

Marka sare ee ereyyadu dhan yihiin, muran ka ma taagna oo waa la kasi karaa macnaha labada erey ba. Marka hoose ee ereyyadii mid walba loo kala qoray labo erey, waxa cad in labada erey ee "door" iyo "saday*" ka hore macne dhan yahay, ka dambe se macne jaban yahay calaamadda wehelisa na macnadaridiisa loogu biirshay. labada erey ee dambe "waxa" iyo "aan" waa ay macne dhan yihiin. Kolkaas ēreyga "doorsaday" la ma fidin (expand) karo, maxaa yeelay fidsanaantiisu waa ay jaban tahay oo macnihii hore ayaa doorsoomay. Ereyga se "waxaan" waxa loo fidin karaa laba erey iyada oo macnihii ereygu sidii hore yahay.

Sharciga labaad waxa weeye : "haddii erey labo erey laqa dhigo, labada erey ee dhashay, waa in ay ka mid noqon karaan qaybaha hadalka (parts of speech) ee afkaas". Markaas labada erey ee "waxa" iyo "aan" waxa weeye "waxa" oo magac wakiil (noun substitute) ah iyo "aan" oo magacuyaal yeeleed (subjective pronoun) ah. Laakiin se labada erey ee "door" iyo "saday*" waxa weeye "door" oo fal iyo magac ba noqon karta iyo "saday*" oo walaw ay rogrogid (conjugation) fal lee tahay oo lifaaq tahay, hadda na aanay ka mid noqon karin qaybaha hadalka ee Afsoomaliga. Sababta oo ah, macne dhisme lifaaqan mooyaan, ma laha macne dhisme xor (free structural meaning) ah iyo macne buuxa (lexical meaning) mid na.

Markii aan baadhayay meelaha kooban Afkeenna iyo fidintooda, waxa aan ku shaqaynayay labadaas sharci ee ka mid ah sharciyada badan ee aasaaska u ah cilmiga afafka. Kala duwanaanta qoraalka iyo hadalka, waxa aad ku kala garan kartaa labadan hadal ee hoos ku qoran. Ka hore waa hadal hadal ah, ka dambe se waa hadal qoraal ah.

## 1.1 HADALKA

[Habeen hore waxaan ka cunteeyay waabay wax ku kariso islaan garasho badanoo dheer. Waxaan soo galay waabta anoo gaajaysan, **markiibana** waxaan ku dhacay kursi **qoriyahoo** miis ku dhaw. Markaan isku hubsaday buu ila dhacay. Waabta islaantii ka shaqaynaysay bay gargaartayoo qacantay qabtay. Anigoo wareersan **bay** fadhiisisay midaan kii **dhaaminoon** dhacayn, laakiinse liiqliiqanaya. Markaan wareer gooyay **bay** tidhi, "hooyo **maroontay** ?"

Waxaan ugu jawaabay, "waan **ladnahaye**, wax la cunaa ma yaalliin ?"

"Wax laysku **dayoon** caano ahayn, **diyaarihina** ma yaalliin." **Ayaygu** jawaabtay.

Waxaan idhi, "Maxaa dhacay ?"
Waxay tidhi, "waa goor dambee saacaddaada eeg."

Saacaddayduba, saw, way fadhiisatay, tobankiina way tilmaamysaa. Wagtiguna wuxuu ahaa goor damboo cagtii go' day, waabtana waaba layska xidhayay. Waxaan u sheegay islaantii inaan dhawr caano maal cunto haleeli waayay, oon waxaan hilib iyo bariis ahayni, **waxbayga** taraynin. Intay yara aamustay **bay** tidhi, "sug", oo iga dhaqaaday. Goor hal gabanihi ka dambaysay **bay** keentay sixni ka buuxa bariis iyo hilib.

Maalintaas, haddaan lay bixin islaantaas, cunto **layma** haleen].

Haddii aad u fiirsato qoraalkan kor ku qoran, waxa aad garan kartaa in ay jiraan 1) labo erey oo isku erey u qoran - kuwa jiitinta leh ; iyo 2) labo erey in ka badan oo isku erey u qoran - kuwa aad u madaw. Labadan ammuurood waxa ay muujinayaan dhaqanka hadalka. Waxa na dhaliya degdegsiinyaha u gaarka ah hadalka. Qofka aan kala baran dhaqanka hadalka iyo kan qoraalka, aad ayaa ay ugu adag tahay in uu kala sooco labada. Maxaa yeelay, waxyaabaha ay ku kala duwan yihiin hadalka iyo qoraalku, waa la bartaa ee ma aha aqoon lagu dhasho.

Ereyyada hadalkan sare ee qoran, jiitinta lihi, waxa ay mid kasta ka kooban tahay labo erey. Marka qoraalka waa in la kala qoraa. Kolka ay isku qoran

yihiin, waxa aan ku magacaabay koobnaan. Kolka ay kala qoran yihiin se, waxa aan u baxshay fidsanaan.

**1. Labo erey oo isku qoran, sida :**

| KOOBNAAN | | FINSANAAN |
|---|---|---|
| 1. Waxaan | -----------------> | waxa aan. |
| 2. Waabay | -----------------> | waab ay. |
| 3. Badanoo | -----------------> | badan oo. |
| 4. Anoo | -----------------> | aniga oo. |
| 5. Markaan | -----------------> | markii aan. |
| 6. Buu | -----------------> | baa uu. |
| 7. Bay | -----------------> | baa ii. |
| 8. Gargaartayoo | -----------------> | gargaartay oo. |
| 9. Gacantay | -----------------> | gacanta i. |
| 10. Anigoo | -----------------> | aniga oo. |
| 11. Midaan | -----------------> | mid aan. |
| 12. Laakiinse | -----------------> | laakiin se. |
| 13. Bay | -----------------> | baa ay. |
| 14. Waan | -----------------> | waa aan. |
| 15. Laysku | -----------------> | la isku. |
| 16. Waxay | -----------------> | waxa ay. |
| 17. Dambee | -----------------> | dambe ee. |
| 18. Saacaddayduba | ----------> | saacaddaydu ba. |
| 19. Way | -----------------> | waa ay. |
| 20 Tobankiina | -----------------> | tobankii na. |
| 21. Way | -----------------> | waa ay. |
| 22. Waqtiguna | -----------------> | waqtigu na. |
| 23. Wuxuu | -----------------> | waxa uu. |
| 24. Damboo | -----------------> | dambe oo. |
| 25. Waabtana | -----------------> | waabta na. |
| 26. Waaba | -----------------> | waa ba. |
| 27. Inaan | -----------------> | in aan. |
| 28. Oon | -----------------> | oo aan. |
| 29. Waxaan | -----------------> | wax aan. |
| 30. Intay | -----------------> | intii ay. |
| 31. Gabanihi | -----------------> | gaban ihi. |
| 32. Haddiyaan | -----------------> | haddii aan. |
| 33. Lay | -----------------> | la ii. |
| 34. Layska | -----------------> | la iska. |

Hadalka qoran ee sare, ereyyada madoobi, waxa ay mid kasta ka kooban tahay labo erey waxa ka badan ; kala fidintoodu na waa sidan hoose.

**2. Labo erey in ka badan, oo isku qoran, sida :**

| KOOBNAAN | | FIDSANAAN |
|---|---|---|
| 1. Markiibana | -----------------> | markii ba na. |
| 2. Qoriyahoo | -----------------> | qori ah oo. |
| 3. Bay | -----------------> | baa ay ii. |
| 4. Dhaaminoon | -----------------> | dhaamin oo aan. |
| 5. Maroontay | -----------------> | ma roon tahay. |
| 6. Ladnahaye | -----------------> | ladan ahay ee. |
| 7. Dayoon | -----------------> | dayo oo aan. |
| 8. Diyaarihina | -----------------> | diyaar ihi na. |
| 9. Ayaygu | -----------------> | ayaa ay iigu. |
| 10. Waxbayga | -----------------> | wax baa iga. |
| 11. Bay | -----------------> | baa ay i. |
| 12. Layma | -----------------> | la ii ma. |

Waxa aynu halkan ka garan karnaa erey marka uu kooban yahay in uu yeelan karo fidsanaan dhawr siyood ah. Tusaale ahaan ereyga "bay" waxay ay fidsanantiisu noqon kartaa :

Bay -----------------> 1. baa ii,
2. baa ay,
3. baa ay ii,
4. baa ay i,
5. baa i.

Bal, u fiirso weedhahan - kooxda 1d. waa uu kooban yahay ereyga "bay", tan 2d. se waa uu fidsan yahay :-

**Kooxda 1d.** KOOBNAANTA "BAY".

1. Cali bay keenay buugga.
2. Inanta bay dhirbaaxday hooyadeed.
3. Farriinta bay sheegtay Caashi.
4. Inantu hadal bay tidhi.
5. Cali bay salaamay.

**Kooxda 2d.** FIDSANAANTA "BAY".

1. Cali baa ii keenay buugga.
2. Inanta baa ay dhirbaaxday hooyadeed.
3. Farriinta baa ay ii sheegtay Caashi.
4. Inantu hadal baa ay i tidhi.
5. Cali baa i salaamay.

Waxa weedhahan ku cad in ereyga "bay" uu lee yahay shan macne oo ka dhashay dhismaha weedhaha uu ku jiro. Haddii ereyyada uu ka kooban yahay ereygu isku duubnaan loo qoro, waxa dhib noqonaysa meelaha qaarkood shantaas dhisme kii qoruhu macnihiisa u jeedo. Bal, eeg weedha saddexaad :

**3. Farriinta <u>bay</u> sheegtay Caashi.**

Weedhan macneheeda saddaxdan weedhood tee baa qoruhu ula jeedaa :

(i) Farriinta baa ii sheegtay Caasha.
(ii) Farriinta baa ay ii sheegtay Caashi.
(iii) Farriinta baa ay sheegtay Caashi.

Saddexdan weedhood ee ka dhalan kara weedha 3d., macnahoodu waxa weeye :

1. Farriinta aan helay ayaa Caasha war iga siisay.
2. Caasha ayaa aniga ii sheegtay farriinta.
3. Caasha ayaa sheegtay farriinta.

Marka waxa dhib ah in la kaso saddexdaas macne tii ay lee tahay ee qoruhu ula jeedo weedha saddexaad ee ereyga "bay" uu ku jiro.

Waxa kale oo iyadu dhib noqonaysa in la sugo ereygani "bay" qaybta hadal (part of speech) ee uu ka mid yahay-ma magac (noun) baa, ma fal (verb) baa, ma se waa qurub (particle ama xaraf) ? Ereyga kooban ama isku duuban qaybtiisa hadal la ma sheegi karo. Qofkii qayb qabadsiiyaa na, ma sugna qeexidiisu. Maxaa yeelay, waxa aynu ogsoon nahahay in marka "bay" la fidiyo ama la kala saaro aanuu macnuhu is beddelayn. Markaas na uu yahay saddex erey ama labo erey. Haddii aynu fidinno se, waxa inoo hawl yaraanaysa in aynu labada ama saddexda erey ee uu ka kooban yahay mid ba qaybtiisa haybin karno.

Marka aynu ka soo qaadno, kolka uu labada yahay :

1. baa ii,
2. baa ay,
3. baa i,

waxa aynu hawl yari u ogaanaynaa in ay :

1. "baa" qurub tahay ;
2. "ii" magacuyaal meeleeye (prepositional pronoun) tahay-"u" oo meeleeye (preposition) ah iyo oo magacuyaal layeele (object pronoun) ah, oo isku dhafmay ;
3. "ay" na ay tahay magacuyaal yeeleed (subject pronoun).

Haddii aynu eegno marka uu saddexda yahay :

1. baa ay ii,
2. baa ay i ;

waxa aynu ogaanaynaa in ay :

1. "baa" tahay qurub ;
2. "ay" na tahay magacuyaal yeeleed ;
3. "i" na tahay magacuyaal layeele ;
4. "ii" na tahay magacuyaal meeleeye ("u" oo meeleeye ah iyo "i" oo magacuyaal yeele ah, oo isku dhafmay).

Waxa tusaalayaashan inooga caddaanaya, in ay koobiddu tahay labo erey ama in ka badan oo isku duubmay. Iyada oo la kala saaro ereyyada mooyaan ee aan la tilmaami karin ereyga koobani dhisme ahaan iyo macne ahaan ba waxa uu yahay. Ereyyada isku dhafmay kala saarkoodu na, waxa uu yahay mid loo baahan yahay marka qoraalka.

## 1.2 QORAALKA

Hadda waxa aan dib u qorayaa hadaalkii qornaa, oo imminka aan u beddelay qoraal qoran. Waxa aan filayaa in akhristuhu, ereyyada aan kala qoray uu isagu na kala qoro oo uu garawsado fikraddan fidsanaanta iyo macnaha ay gudbinayso.

[Habeen hore waxa aan ka cunteeyay waab ay wax ku kariso islaan garasho badan oo dheer. Waxa aan soo galay waabta aniga oo gaajaysan, markii ba na waxa aan ku dhacay kursi qori ah oo miis ku dhaw. Markii aan isku hubsaday baa uu ila dhacay. Waabta islaantii ka shaqaynaysay baa ii gargaartay oo gacanta i qabatay. Aniga oo wareersan baa ay i fadhiisisay mid aan kii dhaamin oo aan dhacayn, laakin se liiqliiqanaya. Markii aan wareer gooyay baa ay i tidhi, "hooyo, maroontahay ?"

Waxa aan ku jawaabay, "waan ladnahaye, wax la cunaa ma yaalliin?"

"Wax laysku dayoon caano ahayn, diyaarihina ma yaalliin." Ayaa ay iigu jawaabtay.

Waxa aan idhi, "Maxaa dhacay ?"
Waxa ay tidhi, "Waa goor dambee saacaddaada eeg."

Saacaddaydu ba, saw, waa ay fadhiisatay, tobankii na waa ay tilmaamaysay. Waqtigu na waxa uu ahaa goor dambe, oo cagtii go'day, waabta na waa ba la iska xidhayay. Waxa aan u sheegay islaantii in aan dhawr caano maal cunto haleeli waayay, oo wax aan hilib iyo bariis ahayni wax ba iga taraynin. Intii ay yara aamustay baa ay i tidhi, "sug", oo iga dhaqaaday. Goor hal gaban ihi ka dambaysay baa ay ii keentay sixni ka buuxa bariis iyo hilib.

Maalintaas haddii aan la ii bixin islaantaas, cunto la ii ma heleen].

Waxa aynu qoraalkan ka dhuuxi karnaa in aanuu erey ku duubnayn erey kale ee uu mid waliba gooni u qoran yahay. Marka se la isku duubo ereyyo, ay tahay sumad hadalka u gaar ah, sida weedhaha ku jira labada kolmood, oo muujinaya hadalka haasaawaha ah ee qofku yidhi.

Qoraalku waxa uu lee yahay oo gaar u ah habka fidsanaata, oo erey kasta ay tahay laga ma maarmaan in uu gooni u qormo, haddii aan looga jeedin in uu yahay hadal la qoray sida sheekaysiga kor ku qeexan. Marka qoraalka waxa hawl yaraanaysa kala soocidda ereyyada, taas oo salka ku haysa qaybaha hadalka ee Afsoomaaliga. Qaybaha guud ee hadalka ee Afsoomaaligu lee yahay waa saddexdan :

1. Magac (noun) ;
2. Fal (verb) ; iyo
3. Qurub (particle, xaraf).

Saddexdaas qaybood mid waliba waxa ay lee tahay qaybo hoose yimaada qaybta guud. Kala soocidda ereyyadu waxa ay suuragalaysaa oo keli ah, marka erey waliba uu gooni u qoran yahay. Haddii se dhawr erey ay isku duuban yihiin, waa ay adag tahay in qayb lagu sheego ereyga isku duuban ama kooban.

## 1.3 KOOBIDDA IYO FIDINTA.

Xubintani waxa ay ka kooban tahay (1) meelo ay hawl yar tahay fidintu ; (2) meelo ay adag tahay ; iyo (3) meelo aanay habboonayn.

**1. Meelaha ay fudud tahay fidintu waxa ka mid ah :-**

(i) Magac, (qodob-article) iyo magacuyaal yeeleed oo isku duubmay, sida :

') **Koobnaan** :

| | | | |
|---|---|---|---|
| Geedaan | (geedkaan) | beeray | |
| Geedaannu | (geedkaannu) | beernay | |
| Geedaynu | (geedkaynu) | " | |
| Geedaad | (geedkaad) | beertay | ayaa Cali jaray. |
| Geedaydin | (geedkaydin) | beerteen | |
| Geeduu | (geedkuu) | beeray | |
| Geeday | (geedkay) | beertay | |
| Geeday | (geedka) | beereen | |

b) **Fidsanaan** :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| | aan | (aan) | beeray | |
| | aannu | (aannu) | beernay | |
| | aynu | (aynu) | " | |
| Geed | aad (geeka/geedkii aad) | | beertay | ayaa Cali jaray. |
| | aydin | (aydin) | beerteen | |
| | uu | (uu) | beeray | |
| | ay | (ay) | beertay | |
| | ay | (ay) | beereen | |

(ii). Magac, (qodob), qurub weedheed (sentence particle), iyo magacuyaal yeeleed oo isku duubmay, sida :

') **Koobnaan** :

| | | | |
|---|---|---|---|
| Geedaan | (geedkaan) | beerayaa | ee Cali ha biyeeyo. |
| Geedaannu | (geedkaannu) | beeraynaa | |
| Geedaynu | (geedkaynu) | " | |
| Geedaad | (geedkaad) | beeraysaa | |
| Geedaydin | (geedkaydin) | beeraysaan | |
| Geeduu | (geedkuu) | beerayaa | |
| Geeday | (geedkay) | beeraysaa | |
| Geeday | (geedkay) | beerayaan | |

b) **Fidsanaan** :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Geedka | ayaa | aan | beerayaa | ee Cali ha biyeeyo. |
| Geed/geedkii | baa | aannu | beeraynaa | |
| Geedku | waa | aynu | " | |
| | | aad | beeraysaa | |
| | | aydin | beeraysaan | |
| | | uu | beerayaa | |
| | | ay | beeraysaa | |
| | | ay | beerayaan | |

(iii). Ereyga, "waxa", iyo magacuyaal yeeleed, oo isku duubmay, sida :

') **Koobnaan** :

| | | |
|---|---|---|
| Waxaan | tegay | cayaarta. |
| Waxaannu | tagnay | |
| Waxaynu | " | |
| Waxaad | tagtay | |
| Waxaydin | tagteen | |
| Wuxuu | tegay | |
| Waxay | tagtay | |
| " | tageen | |

b) **Fidsanaan** :

Waxa

| | |
|---|---|
| aan | tegay |
| aannu | tagnay |
| aynu | " |
| aad | tagtay |
| aydin | tagteen |
| uu | tegay |
| ay | tagtay |
| " | tageen |

cayaarta.

(iv) Ereyga "wax", qurub weedheed iyo magacuyaal yeeleed, oo isku biiray, sida :

') **Koobnaan** :

| | |
|---|---|
| Waxaan | helay |
| Waxaaannu | helnay |
| Waxaynu | " |
| Waxaad | heshay |
| Waxaydin | hesheen |
| Wuxuu | helay |
| Waxay | heshay |
| " | heleen |

ee yaa leh ?

b) **Fidsanaan** :

Wax

| |
|---|
| baa |
| ayaa |
| waa |

| | |
|---|---|
| aan | helay |
| aannu | helnay |
| aynu | " |
| aad | heshay |
| aydin | hesheen |
| uu | helay |
| ay | heshay |
| " | heleen |

ee yaa leh ?

**2. Meelaha ay adag tahay fidintu waa dhawr, waxa na ka mid ah :-**

(i) Marka ay isku biiraan erey hawl "tilmaame" (Adjective) haya iyo falahaanshaha "ahay" (Verb to be), sida :

') <u>Koobnaan</u> :

I

| | |
|---|---|
| Waan | <u>madoobahay</u> |
| Waannu | madawnahay |
| Waynu | " |
| Waad | <u>madawdahay</u> |
| Waydin | <u>madawdihiin</u> |
| Wuu | madawyahay |
| Way | <u>madawdahay</u> |
| " | madawyihiin |

II

| | |
|---|---|
| Waan | <u>ladnahay</u> |
| Waannu | ladannahay |
| Waynu | ladannahay |
| Waad | ladantahay |
| Waydin | ladantihiin |
| Wuu | ladanyahay |
| Way | ladantahay |
| " | ladanyihiin |

Tusaalahan sare, meelaha suntan waxa adag kala qoridda tilmaamaha "madaw/ladan" iyo fal "ahay" ; Kuwa aan suntanayn se waa ay hawl yar tahay fidintu, maxaa yeelay labada erey ba mid na wax iska ma beddelin ee mid wali ba waa asalahaantiisii, sida :

') <u>Fidin hawl yar</u>

I

| | | |
|---|---|---|
| Waa | aan | ........... |
| | aannu | madaw nahay |
| | aynu | " " |
| | aad | ........... |
| | aydin | ........... |
| | uu | madaw yahay |
| | ay | ........... |
| | " | madaw yihiin |

II

| | | |
|---|---|---|
| Waa | aan | ........... |
| | aannu | ladan nahay |
| | aynu | " " |
| | aad | ladan tahay |
| | aydin | ladan tihiin |
| | uu | ladan yahay |
| | ay | ladan tahay |
| | " | ladan yihiin |

**b) <u>Fidinta adag</u> :**

Waxa is beddela codad erey ka mid ah.

**(i) aan habboonayn :**

| | | | |
|---|---|---|---|
| Waa | aan | madooba | hay |
| | aad | madaw | dahay |
| | aydin | madaw | dihiin |
| | ay | madaw | dahay |

| | | | |
|---|---|---|---|
| Waa | aan | lad | nahay |

**(ii) habboon :**

| | | | |
|---|---|---|---|
| Waa | aan | madaw | ahay |
| | aad | madaw | tahay |
| | aydin | madaw | tihiin |
| | ay | madaw | tahay |

| | | | |
|---|---|---|---|
| Waa | aan | ladan | ahay |

**3. Meelaha aanayn habboonayn kala qoridda ereyyada isku duubmay, waxa ka mid ah :**

(i) Qurubka diidmo ee "aan" iyo magacuyaal yeeleed, sida :

**') Koobnaan :**

| | | |
|---|---|---|
| Waxa | aanan | tegin magaalada. |
| | aanaan | |
| | aynaan | |
| | aanad | |
| | aanaydin | |
| | aanu | |
| | aanay | |
| | " | |

**b) Fidsanaan :**

| | | |
|---|---|---|
| Waxa aan | aan | tegin magaalada. (aad baa ay dhegtu u diidaysaa). |
| | aannu | |
| | aynu | |
| | aad | |
| | aydin | |
| | uu | |
| | ay | |
| | " | |

Fidintu meelaha qaarkood aad ayaa ay u biixiyaysan tahay. Ma na u fududa sidan fidinta meelaha adag. Bal, u fiirso, ereyga "maxay" ma isku sinji baa labadan su' aalood :

1. Maxay doonaysaa ?
2. Waa Maxay tani ?

Haddii ay isku sinji yihiin, waa in ay isku fidsanaan noqdaan. Fidintu waa in aanay murtida su'aasha beddelin.

1. Ma wax baa ay doonaysaa ?
2. Waa ma wax baa ay tani ?* (waa ay murti burburtay).

Go'aan : ereyga "maxay", weedha hore waa uu fidsami karaa. Ta dambe se ma fidsami karo. Marka aad Afingiriisi u tarjunto, waxa aad moodaysaa in ay ladada erey isku sinji yihiin, oo ay u dhigmaan ereyga "what" ; fidinta sare se waxa aynu ku ogaanay in aanay sidaasi sugnayn.

## II. JAWAABAHA.

### 1.4 Laylisyo Bogga 4d.

**Layliska 1d.**

2. q-o-f (3)
3. k-e-l-i (4)
4. t-a-l-o (4)
5. b-a-d (3)
6. d-i-n (3)
7. a-w-r (3)
8. k-o-w (3)
9. s-h-i- (3)
10. s-h-a-d (4)
11. s-h-e-k (4)

**Layliska 2d.**

2. r-o-d-h-i (5)
3. d-h-a-m-n (5)
4. m-a-l-b (4)
5. c-a-y-n (4)
6. k-h-a-m-i-s (6)
7. b-i-l-a-d (5)
8. B-i-y-0 (4)
9. c-a-n-o (4)
10. r-a-s (3)
11. n-a-b-d-g-e-l-y-o (9)

**Layliska 3d.**

2. q-o-f (3)
3. k-e-l-i (4)
4. k-a-n (3)
5. k-u-w-a-n (5)
6. g-o-d-i-n (5)
7. x-u-b-i-n (5)
8. h-a-d-l-i (5)
9. c-a-s-r-i (5)
10. a-n-s-x-i (5)
11. b-e-dd-l-i (5)

**Layliska 4d.**

2. k-a-r-uu (4)
3. m-a-s-g-o (5)
4. m-a-g-aa-l-d (6)
5. G-aa-sh-n (4)
6. b-u-n-d-g (5)
7. j-i-dh-o (4)
8. j-i-r-t-o (5)
9. sh-a-b-ee-l (5)
10. h-a-dh-uu- (4)
11. h-a-dh-uu-b (5)

### 1.4 Laylisyo Bogga 9d.

**Layliska 1d.**

| | **dhaddig** | | **dhaddig** |
|---|---|---|---|
| 2. | eyyad | 3. | gashaanti |
| 4. | geenyo | 5. | dooro/digaagad |
| 6. | eddo | 7. | ayeeyo |
| 8. | habaryar | 9. | gabadh |
| 10. | Abeeso | 11. | sodoh |

### Layliska 2d.

| Labood | dhaddig |
|---|---|
| 1. shaadhka | 2. macawista |
| 4. shukmaanka | 3. garbasaarta |
| 5. masarka | 6. marada |
| 7. surwaalka | 8. saacadda |
| 9. shaatiga | 10. fasaleetiga |
| 12. suunka | 11. kabta |
| 14. shaalka | 13. cimaamadda |
| 17. kesheliga | 15. malkhabadda |
| 18. weesaaqa | 16. googarradda |
| 20. fargalka | 19. silisiladda |

### Layliska 3d.

| | | |
|---|---|---|
| 2. Finan | 3. Tiirar | 4. Marar |
| 5. Muusas | 6. Moosas | 7. Suuman |
| 8. Shaadhadh | 9. Habab | 10. Sanan/suman |
| 11. afaf | | |

## 2.3 Laylisyo Bogga 11d.

### Layliska 1d.

| | |
|---|---|
| 2. cabayaa | cabayay |
| 3. dheeraanayaa | dheeraanayay |
| 4. qasayaa | qasayay |
| 5. doorayaa | doorayay |
| 6. furayaa | furayay |
| 7. xidhayaa | xidhayay |
| 8. Jarayaa | jarayay |
| 9. Cuslaanayaa | Cuslaanayay |
| 10. fududaanayaa | fududaanayay |
| 11. Tirayaa | tirayay. |

### Layliska 2d.

| | |
|---|---|
| 2. diraa | diray |
| 3. hadlaa | hadlay |
| 4. wacaa | wacay |
| 5. maqlaa | maqlay |
| 6. baraa | baray |
| 7. tumaa | tumay |
| 8. gaabnaa | gaabmay |
| 9. Jabnaa | jabmay |
| 10. xidhnaa | xidhmay |

**Layliska 3d.**

1. Dhuubnaaday
2. Furtay
3. Furay
4. Dhuubnaaday
5. Dhuubnaatay
6. Furnay
7. Dhuubnaanay
8. Dhuubnaateen
9. Fureen
10. Dhuubnaadeen

**Layliska 4d.**

1. Hadlaa
2. Buurnaataa
3. Hadlaa
4. Buurnaadaa
5. Hadashaa
6. Buurnaanaa/buurraanaa
7. Hadashaan
8. Hadlaan
9. Buurnaadaan/buurraadaan

**3.4 Laylisyo Bogga 14d.**

**Layliska 1d.**

2. t. Qalinka iyo dhalada ayaa jabay.
3. t. Qalinka ayaa dhacay oo jabay.
4. t. Islaanta iyo inanta ayaa yimid.
5. t. Biyihii ayaa kululaaday oo karay.
6. t. Shaadh iyo shaayad ayaa gubtay.
7. t. Raadiyaha ayaa daarmay oo hadlay.
8. t. Baabuur iyo baaskeel baa muuqda.
9. t. Ilmaha Caanihii baa ka xumaaday oo daatay.
10. t. Neefkii libaax baa helay oo cunay.
11. t. Gabadhii iyo hooyadeed mas baa qaniinay.

**Layliska 2d.**

2. t. Dhalo ama muraayad ayaa jabtay.
3. t. Caleentii ama ubixii baa daatay.
4. t. Dabkii ama dhuxushii baa shidmay.
5. t. Daruur ama ceeryaamo baa cirku lee yahay.
6. t. Qalin ama masaxad i sii.
7. t. Sinimihii ama riwaayaddii Cali baa galay.
8. t. Gurigii ama xaafaddii Caasha ayaa tagtay.
9. t. Shaadhkii ama surwaalkii ayaa jeexmay.
10. t. Bakhaarkii ama dukaankii Cali baa tegay.
11. t. Inankii ama inantii baa yimid.

**Layliska 3d.**

2. t. Ninku waa (uu) hadlayaa ama (waa uu) tegayaa.
3. t. Dabkii waa (uu) baxayaa ama (waa uu) shidmayaa.
4. t. Geedku waa (uu) magoollan yahay ama (waa uu) cagaaran yahay.
5. t. Irriddu waa (ay) xidhan tahay ama (waa ay) ceshan tahay.
6. t. Geelii waa (uu) caymaday ama (waa uu) la dhacay.
7. t. Awrkii waa (uu) lumay ama (waa uu) caymaday.
8. t. Cali waa (uu) gudbi intixaanka ama (waa uu) dhici.
9. t. Gidaarku waa (uu) dhismi ama (waa uu) dumi.
10. t. Xoghayihii waa (uu) baxay ama (waa uu) hoyday.
11. t. Ardaygu waa (uu) bukaa ama (waa uu)caataysan yahay.

## 3.3 Laylisyo Bogga 21d.

**Layliska 1d.**

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 3. D | 4. D | 5. B | 6. B | 7. D |
| 8. D | 9. D | 10. B | 11. B | 12. D |

**Layliska 2d.**

| | |
|---|---|
| 2. waa | 3. ayaa |
| 4. waa | 5. baa |
| 6. waa | 7. baa/ayaa |
| 8. waa | 9. waa |
| 10. ayaa | |

**Laylis 3d.**

| | | |
|---|---|---|
| 2. ma-abyane | 9. farcan | 16. lammaane |
| 3. farcan | 10. ma-abyane | 17. tilmaameed |
| 4. abyane | 11. abyane | 18. farcan |
| 5. abyane | 12. farcan | 19. lamaane |
| 6. lammaane | 13. lamaane | 20. farcan/tilmaaneed |
| 7. tilmaameed | 14. farcan/tilmaameed | 21. abyane. |
| 8. abyane | 15. ma-abyane | |

### Layliska 4d.

2. nooca 1d
3. nooca 2d.
4. nooca 4d
5. nooca 5d.
6. nooca 3d
7. nooca 4d.
8. nooca 2d
9. nooca 5d.
10. nooca 3d
11. nooca 4d.
12. nooca 1d
13. nooca 1d.
14. nooca 3d
15. nooca 5d.
16. nooca 2d
17. nooca 1d.
18. nooca 4d
19. nooca 5d.
20. nooca 3d.

## 4.3 Laylisyo Bogga 29d.

### Layliska 5d.

2. Ma aan
3. Ma aad
4. Ma uu
5. Ma ay
6. Ma aannu
7. Ma aynu
8. Ma aydin
9. Ma ay
10. Goor ma
11. Ma ka
12. Buugga aan
13. Qalin uu
14. baa ay
15. Buug aan
16. baa aad
17. Wax aad
18. Waqti ma
19. ma la
20. ma ka.

## III. EREYBIXINTA.

**ASTAAMAYN :** ( ترقيم ); Punctuation ; punteggiatura) waa hab ama nidaam caalaamado xarfaha ka duwan leh, oo lagu qorsheeyo fikradaha qoraalka.

**ASTAMAYN SUGAN :** ( ترقيم مضبوط ); correct punctuation ; punteggiatura corretta) waa sida habboon ee astaan ku qorshaysa fikradaha qoraalka.

**ASTAAMAYN QALDAN :** ( ترقيم خطا ); incorrect punctuation ; punteggiatura inesatta) waa sida aan habboonayn ee astaan ku qorshaynta fikradaha qoraalka.

**AFTALYAANI :** ( اللغة الإيطالية ); Italian language ; lingua Italiano ; ) waa dadka talyaaniga u dhashay afkooda hooyo.

**AFINGIRIIS :** ( اللغة الإنجليزية ) ; English language ; Lingua ingles) waa afka hooyo ee ay isku af gartaan dadka ku nool dal ingiriiska, hadda se ah afka hooyo oo dalal badan oo aan ingiriis ahayn ama u dhalan.

**AFSOOMAALI :** ( اللغة الصومالية ); Somali language ; lingua somala) waa afka hooyo ee Soomaalidu ku wada hadasho.

**AFCARBI :** ( لغة عربية ) ; Arabic language ; Lingua arabo) waa afkooda hooyo dadweynaha carbeed iskula hadlaan.

**ALIFBA :** ( حرف هجائي ) ; Alphabet ; alfabeto) waa xarafaha lagu sunto ama lagu qeexo codadka af lee yahay.

**TUSAALE :** ( مثال ); example ; esempio) waa hadal fikrad qeexaya.

**TUSE :** ( جدول ); Table ; tabella ; ) waa shaxan hadal kala qaybsha.

**XARAF :** ( حرف ) ; Letter ; Lettera dell' alfabeto) waa calaamadaha ama summadaha codadka af lee yahay lagu sunto.

**DHADDHIG :** ( مؤنث ) ; female/feminine ; femminile) waa habka dhaddigaansho ee macne ama naxwe ee af lee yahay aan se ku xidhnayn naagnimo iyo ninimo.

**EREY** : ( كلمة ) ; Word ; parola) waa cod ama in ka badan oo luqad ka mid ah, laakiin se yeesha macne dhan ama dhiman.

**EREYEYN** : ( علم تكوين وتركيب الكلمات ); reduction, riduzione) waa erey qeexaya fikradda lagu haybiyo weedh saleed. Marka erey keli ah ee weedhu hari waayo waa weedh saleed.

**SAL** : ( اساس ) ; base ; fondamentale) waa erey qeexaya erey aan cod ka bixin karayn ama weedh aan erey ka bixi karayn.

**SHARCI** : ( قانون ) ; rule ; regola) waxa heer hoose oo naxwe.

**SHAHAQAL** : ( حرف علة متحرك ) ; vowel ; vocale) waa erey qeexaya cod ku samaysma afka laakiin se aan laba xubnood oo afka ka mid ihi isu dhawaan.

**SHIBBANE** : ( حرف صامت أو ساكن ) ; (Consonant ; consonante) codka samaysa marka laba xubnood oo afka ku yaallaa ay ku kulmaan ama isku dhawaadaan.

**SUNTAN** : ( سوم بعلامة ) ; marked ; segnato ; ) waa lahaansh astaan ama sumad naxweed oo erey asalkiisa ka kaxaysa.

**GOORAYN** : ( زمن الفعل ) ; Tense ; tempo) waa habka fikireed ee maskaxda qofku ula dhaqanto waqtiga joogteysan ee aan qofku xukumin.

**GOORAYN AMAR** : ( زمن الفعل الأمر ); imperative mode ; modo imperativo presente) waa falamrku goorta ammineed ee uu dhaco.

**GOORAYNTA TAGTO** : ( زمن الفعل الماضي المجرد ); simple past tense ; passato remoto) waa falid dhacday waqti tegay.

**GOORAYN SOCOD TAGTO** : ( فعل ماضي متدرج ); past progressive tense ; imperfetto indicativo passato progressivo) was falid soconaysay waqti tegay.

**GOORAYN SOCOD JOOGTO** : ( زمن حاضر متدرج ); present progressive tense ; presente indicativo (forma progressivo)) waa falid soconaysa waqti jooga.

**GOORAYN JOOGTO** : ( زمن الفعل الحاضر المجرد ); simple present tense ; presente abituale assoluto) waa falid dhacaysa had walba ama waqti kasta.

**CAYN** : ( جنس ) ; gender ; genere) waa hab macne ama naxwe dhaddignimo iyo laboodnimo oo saameeya magacyada af lee yahay, aan se ku xidhnayn ninnimada iyo naagnimada.

**COD** : ( صوت ) ; sound, phoneme ; suono, fonema) waa codka u yeesha murti macne afka uu ka mid yahay.

**CODAYN** : ( علم الأصوات الملفوظة ) ; phonology ; fonologia) waa barashada cilmiga codadka ee af lee yahay.

**FALAHAANSHO** : ( فعل كان ) ; verb to be ; verbo essero) waa erey fal ah laakiin se qeexaya ahaansho.

**FAL TILMAAMEED** : ( فعلي ) ; verbal ; verbale) waa erey qeexaya fal hawl tilmaame qaban kara.

**FAL FARCAN** : ( فعل استنتاج ) ; derived verb ; verbo derivato) waa fal sal ah oo uu ku biiray lifaaq macne ku kordhiya.

**FAL** : ( فعل ) ; verb ; verbo) waa qaybta saddexaad ee qaybaha hadalka Afsoomaaliga ama ereygii goorayn iyo rogoogid yeesha.

**FAL ABYANE** : ( منظم الحركة ) ; regular verb ; verbo regolare) waa erey fal ah oo gadaal keli ah iska rogroga.

**FAL LAMMAANE** : ( فعل مركب ); compound verb ; forma composta del verbo) waa laba erey oo hawl fal haya.

**FAL MA-ABYANE** : ( فعل غير قياس ); irregular verb ; verbo irregolare) waa falka hore iyo gadaal iska rogroga.

**FIDSANNAAN** : ( توسيع ) ; expansion ; forma piena, non contratta) waa hawsha kala qoridda marka qoraal, ereyyo isku koobmay marka hadalka.

**KELI** : ( مفرد ) ; singular ; singolare) waa erey qeexaya kelinimada erey dhaddig iyo lab ba.

**KOOBID** : ( انقباض ) contraction ; contrazione, forma contratta) waa hawl hadal oo isugu keenta dhawr erey hal erey.

**LABOOD** : ( مذكر ) ; male ; masculine ; maschile) waa habka laboodnimada ee macne ama naxwe ee af lee yahay, aan se ku xidhnayn ninnimada.

**LAYLIS** : ( تمرين ) ; exercise ; esercizio) waa tababarid jidh ama maskaxeed oo ku salaysan hawl qabad.

**LIFAAQ** : ( مطرف ); affix ; affisso) waa erey dhiman oo ku lifaaqan erey dhan ama erey dhiman.

**MAGAC** : ( اسم ); noun ; nome ; ) waa qaybta 1d ee qaybaha hadalka oo ah erey qeexaya wax, hab, xaalad ama qof.

**MAGACUYAAL YEELEED** : ( ضمير فاعل ); subject pronoun ; pronome soggettivo) waa magacuyaallada yeelaha noqda.

**MACNE DARAN** : ( بلا معنى ); nonsensical, meaningless ; sensa senso) waa magaca guud ee ereyga ama odhaahda ama weedha aan macne lahayn lagu aqoonsada.

**MACNE DHIMAN** : ( معنى ناقص ) ; incomplete meaning ; senso incompleto) waa magaca guud ee ereyga ama weedha macnaheed dhantaalan yahay.

**MEELEEYE** : ( حرف جر ); preposition ; preposizione) waa erey aan macne qaamuus lahayn bal se leh macne naxwe. Falka waa uu ka borreeyaa, magac na waa uu xanbaarxan yahay.

**NAXWE JABAN** : ( غير نحوي ) ; ungrammatical ; sewogrammaticato) waa erey qeexaya naxwe la' aanta, taas oo macne buuxa, dhantaasha ama dumiysia.

**NOOC** : ( نوع ) ; kind/type ; tipo) waa erey qeexaya waxa kala nooc ama qaadh ah.

**WADAR** : ( جمع ); plural ; plurale) waa magaca guud ee qeexaya habka wadaraynta ee af lee yahay.

**WEEDH** : ( جملة ) ; Sentence ; frase) waa ereyyo isdabajooga oo qeexaya macne dhan oo hadal.

**WEEDHEYN** : ( علم تركيب الكلام ) ; syntax ; sintassi) waa barashda cilmiga naxweed ee weedhaha.

**HADAL** : ( كلام ); speech ; lingua parlata) waa erey qeexaya marka hadal heer hadal yahay.

**QAAMUUS** : ( قاموس، معجم ); dictionary ; dizionario/vocabolario) waa buug kooba macnaha ereyyada af lee yahay ama kuwo isu dhigma oo laba af kala lee yihiin.

**QODOB** : ( اداة ); article ; articolo) waa erey qurub ah, laakiin se ku lifaaqma magac oo ku biiriya macrifad ama aqoonsi gaar ah.

**QODOB AQOONSI** : ( اداة التعريف ); definite article ; articolo definito) waa erey ku lifaaqma magaca oo ku biiriya macne aqoonsi.

**QORAAL** : ( كتابة ); writing ; scrittura) waa erey qeexaya marka hadalku heer qoraal isu beddelo.

**QOFAYN** : ( شخص، فرد ); person ; persona) waa habka uu falku ugu aado falka marka dhinaca magacuyaallada laga eego, ama isku-aadanaanta yeelaha iyo falkiisa.

**QURUB** : ( حرف ); particle ; particella) waa qaybta saddexaad ee qaybaha hadalka Afsoomaaliga-ereyyada aan magac iyo fal mid na ahayn.

**XIDHIIDHIYE** : ( حروف عطف ); conjunction ; congiunzione ; Erey aan macne qaamuus lahayn oo isku xidha odhaahyada iyo weedhaha.

**QURUB WEEDHEED** : ( حرف جملة ); sentence particle ; particella frase) waa qurub tilmaan u ah weedhaha saleed ee wartebineed.